Il-President Roberta Metsola
Kommemorazzjoni tal-Jum Internazzjonali ta' Tifkira tal-Olokawst 2022
*Il-Kungress Lhudi Ewropew*

Reġistrazzjoni tal-video: 24 ta' Jannar 2022
Dehra: 26 ta' Jannar 2022

*Il-Kungress Lhudi Ewropew (EJC) se jospita l-kommemorazzjoni tal-Jum Internazzjonali ta' Tifkira tal-Olokawst fis-26 ta' Jannar 2022, bi sħubija mal-Presidenza Franċiża tal-Kunsill tal-Unjoni Ewropea u l-Kunsill Rappreżentattiv tal-Istituzzjonijiet Lhud Franċiżi (CRIF)*

95 sena ilu fis-27 ta' Jannar, Cipora Feivlovich twieldet f'villaġġ f'dik li llum hi r-Rumanija. Hija għexet tfulija feliċi imma kollox inbidel, meta flimkien ma' sħabha tal-klassi, tkeċċiet mill-iskola fl-età ta' 14-il sena. Id-delitt tagħha: Kienet Lhudija.

Is-snin ta' wara kienu karatterizzati mill-biża', meta ddaħħlet aktar leġiżlazzjoni li ppersegwitat il-komunità Lhudija. Cipora u familtha staħbew. Imbagħad il-biża' tlaqqgħet mal-brutalità tal-waħx meta ntbagħtu Auschwitz fl-1944.

Cipora kienet waħda mill-ftit li baqgħu ħajjin, waqt li familtha kienet fost il-miljuni li nqatlu brutalment wara dawk il-kanċelli miżerabbli tal-ħadid.

Għaddew 77 sena mil-liberazzjoni tal-kamp ta' konċentrament ta' Auschwitz-Birkenau, u t-tifkira tat-terruri tal-Olokawst illum għadha importanti ħafna.

Minkejja deċennji ta' sforz, għadna ma għamilniex biżżejjed biex niġġieldu d-diskriminazzjoni. Biex niġġieldu l-antisemitiżmu.

Il-biża' għadha teżisti, għax l-antisemitiżmu għadu jeżisti, u għax id-dritt fundamentali li ma ssirx diskriminazzjoni, ikunu xi jkunu l-ġeneru, ir-razza, l-oriġini etnika jew l-orjentazzjoni sesswali, jiġi mhedded kuljum. Spiss wisq nisimgħu b'attakki jew pjanijiet biex jattakkaw sinagogi. Wisq nies jgħixu fil-biża'.

Fis-snin riċenti, rajna żieda ta' miti ta' konfoffi antisemiti, u d-diżinformazzjoni u l-vjolenza kontra komunitajiet jgħaddu bla xkiel bejn id-dinja online u offline.

Għad hawn il-biża' għax għad hawn it-theddida.

U dan huwa l-falliment kollettiv tagħna.

Għandna nagħmlu aktar biex kull ċittadin fl-Ewropa jħossu ħieles mill-periklu. Kulħadd għandu jkun ħieles li jemmen dak li jrid jemmen; u li jkun dak li jrid ikun. Din hija l-essenza tal-Ewropa tagħna.

Il-ġenerazzjoni tagħna għandha responsabbiltà sagra: li tgħaddi t-tagħlimiet tal-istorja u tfakkar liż-żgħażagħ kemm l-umanità tħalliet taqa' fil-baxx. Il-waqt li fih nieqfu nitkellmu dwar l-Olokawst ikun il-waqt li fih inħallu t-tifkira ta' terruri bħal dawn tmut fix-xejn.

"Tiqfux titkellmu dwar l-Olokawst, għax jekk ma nitkellmux dwaru se jkun hemm ħafna nies jiċħdu l-Olokawst warajna". Dak hu l-messaġġ ta' Cipora lilna. Is-27 ta' Jannar ifisser l-obbligu tagħna lkoll li niftakru.

Din hija r-responsabbiltà kollettiva tagħna.
Simone Veil - priġuniera ta' Auschwitz numru 78651 - saret l-ewwel President tal-Parlament Ewropew direttament elett. Ir-responsabbiltà tal-Parlament Ewropew li jiftakar hija istituzzjonali iżda wkoll personali ħafna.

Illum, niftakru fl-atroċitajiet li saru kontra l-poplu Lhudi u l-vittmi kollha tal-Olokawst; u nikkommemoraw il-liberazzjoni tal-kamp ta' konċentrament ta' Auschwitz. Liberazzjoni li fissret li kien għad hemm it-tama.

Il-Parlament Ewropew mhux se jonqos milli jikkundanna l-antisemitiżmu li reġa' qed jitfaċċa.
Il-Parlament Ewropew se jkompli jħaddan il-valuri Ewropej u d-drittijiet fundamentali tal-bniedem, biex itemm id-diskriminazzjoni.

Din hija l-isfida kollettiva tagħna.

M'aħna se ninsew qatt.

Se nkomplu niġġieldu.

Din hi l-wegħda tal-Parlament Ewropew lilkom.